Hukumu ya Swalah ya Idi mbili

Ni faradhi ya kutosheleza ambayo wakisimama kuifanya watu wanaotosheleza, wengine wasaliao hupomokewa na dhambi ya kutoifanya- na ingawa amri ya kuifanya imetiliwa mkazo sana- Kwani Mtume ﷺ ameamrisha kuitekeleza. Bali aliamrisha kuwatoa wasichana na kina mama, hata wale walioko hedhini (aada ya mwezi) miongoni mwao ingawa hawatoswali. Hii inaonesha ubora wa Swala ya Idi na kuitilia mkazo. Na dalili ya ulazima wake ni yafuatayo:

1. Neno lake Mwenyezi Mungu Aliyetukuka: {Mswalie Mola wako na uchinje} [108: 2].

2. Mtume ﷺ Ameamrisha iswaliwe, mpaka amewaamrisha wanawake waiswali, kwa hadithi iliyopokewa na Ummu ‘Atwiyyah t kuwa alisema: (Ametuamrisha Mtume wa Mwenyezi Mungu ﷺ tuwatoe wanawake kwa Swala ya Idi: wadogo wanaoanza kubaleghe [’Awaatiq: ni wingi wa ‘aatiq naye ni msichana mwanzo wa kubaleghe.], waliomo hedhini [ Huyyadh (walio na hedhi): ni wingi wa haaidh (aliye na hedhi).] na wanawali walio paziani [ Dhawaat al- khduur: wanawali (Msichana bikira).]. Ama wenye hedhi watajiepusha na kuswali na watahudhuria kwenye kheri na dua ya Waislamu) [ Imepokewa na Bukhari.].

https://www.al-feqh.com/sw/swala-ya-idi-mbili